27/1

- 24 November 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القرآن) Taoen ka VIII No. 44

# AL-MOE'MIN

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KAKAREN LEBARAN.

Poedji sjoekoer Al-Moe'min anoe disembahkeun ka Maha Agoeng kantenan saendeng-endengna sarta moal aja porotna, lantaran toemarima kana pirang² hikmat Mantenna anoe dilimpahkeun teu aja reureuhna dina djalan lempeng djetjeng. Dina idil fitri ajeuna beuki tambah-tambah bae kasjoekoeranana teh, sarehna koe sadajana para ahli katingali sareng karaos sakitoe kamadjenganana sareng katjepetanana ieu soerat kabar.

Sanadjan Lebaran Nummer noe parantos katjandak koe sadajana dikandelan doegi ka genep lambar, nanging teu weleh moedal, teu weleh seueur pakantoenanana, dongkap ka kapaksa A.M. no. 44 oge (nja ieu) saolah-olah djadi extrana, kanggo pamidangan sadaja para pahlawan para Moe'minin anoe ngersakeun ngahadirkeun kasjoekoeranana koe djalan ieu soerat kabar. Sjoekoer sapedah dina boelan Ramedon noe ajeuna kakara silem bisa koemawoela ngadjalankeun kawadjibanana sakoeatna reudjeung saajana tanaga sewang-sewang. Nja kitoe deui sjoekoer, sapedah geus papanggih reudjeung njorang deui hidji poë „jaomil'id" anoe sakitoe diagoengkeunana moenggoeh dina Islam, geusan ngararasa roepa-roepa kani'matan, anoe ditepoengkeun koe Maha Agoeng sabadana njorang djeung ngaranapan pirang-pirang kawadoeratan dina sadjero ngalakonan roekoen noe kaopat dina boelan Ramedon, anoe pinoeh koe djoerang roetjoek sarawoeh roengga, katoeroeg-toeroeg djalanna anoe sakitoe roempil moeskilna, nawing loengkawing nepi ka koedoe nete akar ngeumbing djangkar dilampahanana. Tapi sanadjan kitoe, koe lantaran iman para ichwan geus pohara ngerakna, teu kalis koe gogoda rantjana, teu boeroeng nepi ka tempat anoe didjoegdjoeg nja eta poë „jaomil'id" tea. Koe sabab kitoe meudjeuhna pisan para Moe'minin Moe'minatin rek leberna koe kasoeka kaboengah, itjikiboeng dina laoetan kanoegrahan Jang Manon.

Prakna njoekoerkeun, sakoemaha noe geus katingali sareng karaos koe sadajana tea, roepi-roepi matjemna: aja noe ngababar rasiah-rasiah anoe parantos dilakonan; aja noe ngadamel pamandangan; aja noe nganasihat tina sagala hal noe kalakonan sareng aja oge anoe midangkeun silatoerahmina bari maparin amal djariah pikeun djalan-Pangeran, boektina njamboeng njaroengsoem geusan loemampahna ieu soerat kabar.

Soeka - sjoekoer anoe ditembongkeun koe djalan anoe bieu, estoe kaasoep kana kasoeka kaboengah anoe tinemoe roekoen, sarta anoe diparentah koe Islam, sanes soeka-sjoekoer anoe noeroetkeun pangdjoeroeng napsoe anoe tara mawa kana djalan ka-teu-salametan. Dina nomer noe kamari oge parantos aja noe ngababar tina perkara koedoe koemaha ñembongkeunana kasoeka kaboengah dina dintenan lebaran, sarta ajeuna dina babaran hadits ditambah deui koe roepa-roepa katrangan, pikeun nambahan kasampoernaanana.

Sok soemawonten koe kamoedina ieu soerat kabar, sanadjan koe para ahlina, nja kitoe deui koe noe aja di loeareunana, tangtos diangken koemaha kamadjenganana ieu panjoeloeh - Islam, raj taoen - raj taoen woewoeh-woewoeh kapepekanana, woewoeh² lega djadjahanana reudjeung ambahanana, woewoeh² anoe mitjintana, sareng woewoeh² anoe ngarodjongna. Sanadjan eta roepi-roepi pangdeudeul tebih keneh pisan kana katjekapanana, namoeng parantos sakitoe matak ngamadjengkeunana. Madjeng Al-Moe'minna hartosna madjeng Islamna, madjeng para ahlina dina djalan kasalametan doenja acheratna, sareng madjeng kaoeninga doenjana sarawoeh kaoeninga acheratna, anoe temahna matak woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer tjahajana Islam, woewoeh-woewoeh harkat martabatna sakoer anoe ngagemna boh di doenjana boh di acheratna.

Manawi koe sadajana oge kamanah jen harkat martabat anoe kekel teh teu aja sanes kadjabi ti koe djalan hade — kilangbara sampoerna — amal ibadah, dibarengan koe ilmoena, ilmoe kadoenjaan ilmoe kaacheratan, anoe sapaosna tiasa kapendak dina ieu soerat kabar.

Nilik kana tjoektjroekan sakoemaha noe didjoedjoet di loehoer, sok soemawonten pikeun noe geus tjaralik dina korsi Al-Moe'min, sanadjan pikeun noe teu atjan oge, teu aja geusanna pikeun henteu njoembang djeung henteu mideudeuh kana ieu soerat kabar anoe salamina nempoeh djalan kaislahan; oelah bade oenggoet kalindoean gedag kaanginan kahalangan koe roepa-roepa noe djadi panghalangna, margi:

Al-Moe'min parantos aja dina djalan kamadjengan.
Al-Moe'min parantos aja dina djalan kasalametan.
Al-Moe'min parantos aja dina djalan ka-Volksbladanana (karahajatan).
Al-Moe'min parantos aja dina djalan noe berharga.

Soemangga njanggakeun, geura sokong koe sadajana.

## Sataoen moeng saboelan.

koe: O. Hoesain.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِى أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ هُدًى لِلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِنَ الْهُدَى وَالْفُرْقَانِ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ (البقرة ١٨٥)

„Boelan Ramdhon nja eta mimiti ditoeroenkeunana Qoerän, sarta mere pitoedoeh ka djalma tina pirang² pertelaan antara haq djeung bathal; maka saha anoe njaksian boelan Ramdhon, koedoe poeasa dina eta boelan."

Boelan Ramdhon hidji boelan anoe pangmoeljana di antara sakabeh boelan; boelan kabanggaan, boelan kaboengahan djeung boelan kama'moeran pikeun oemat Moeslimin sadoenja, lantaranana nja di dinja pisan loba sisimpenan roepa² kamoeljaan djeung kaagoengan, henteu sepi tina roepa² ni'mat zhohir djeung bathin. Oge roepa-roepa hikmat anoe njoempoet saperti: peladjaran, pendidikan noe ngahoedangkeun semangat roehani djeung ngoeatkeun nafsoe djasmani di djero ngoedag daradjat kamanoesaan.

Hamba anoe noeroet sareng ngadjoengdjoeng loehoer kana agamana, kalawan rasa boengah ichlas hate kana ngadagodago boelan Ramdhon. Sababna dina eta boelan bisa nambahan katetepan hate djeung kakoeatan iman pikeun njampoernakeun perdjangdjian² terhadep ka Pangeranna.

# EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amal-ma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „A m a l m a' r o e f" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe h i d a j a t t i M a h a K a w a s a, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „w a r a g a d n a".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng h i d a j a t G o e s t i R o b b o e l I d j d j a t i, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER"**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andelandeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

Tatapi sabalikna pikeun ka maranehanana anoe marasih dikoekoedoeng koe kamoenafekan mah; lantaran tjeuk anggapanana hidji boelan apes, sagala kasoesah henteu poekah, karoegian henteu sepi, lalakon pondok, tetendjoan rarimang, teu kaop kasoendoet bidjil napsoe, kasenangan koerang, lengkah gedjed, kaoentoengan ditoetoep, djalan kabagdjaan ditoelakan. Pikiran anoe saroepa kieu bakal tiba ka dirina, sakoemaha anggapanana, salagi manehna aja dina kafasidan. Djalan anoe mawa kana kabagdjaan, djeung kaoentoengan anoe maan salamet doenja-acherat koedoe mitjeun k a m o e n a f e k a n sarta diganti koe k a p e r t j a j a a n.

يا أيها الذين آمنوا كتب عليكم الصيام كما كتب على الذين من قبلكم لعلكم تتقون (البقرة ١٨٣).

„He djalma² noe ariman, saenjana poeasa geus diwadjibkeun ka maraneh, saperti diwadjibkeunana ka djalma-djalma anoe samemeh maraneh. Moedah-moedahan maraneh djadi djalma taqwa."

Poeasa teh nja eta roekoen Islam noe kaopat anoe wadjib dilakonanana dina boelan Ramdhon. Mangroepa naon noe bakal toemiba ka djalma anoe teu daek ngalakonan poeasa anoe geus diwadjibkeun?

Poeasa moenggoeh loegowi, nja eta: samata-mata nahan tina sagala roepa, saperti nahan ngomong, nendjo, dst. Poeasa moenggoeh Sjar'i, nja eta nahan diri tina sagala anoe ngaroeksakkeun poeasa.

Poeasa teh djadi panghalang tina panasna seuneu, pangoetamana pagawean kana djalan kasampoernaan, djadi djambatan kana sagala pamaksoedan zhohir bathin djeung djadi paneboes kana sagala anoe dipikahajang.

Poeasa meupeuskeun sjahwat anoe djadi perhoeboenganana Sjaithon. Djadi djalma anoe nahan nafsoena, nja eta anoe sabar, bisa megatkeun perhoeboenganana djeung Sjaithon la'natoelloh.

Laparna atawa dahgana hidji djalma anoe poeasa djadi ingetna ka noe fakir djeung noe miskin anoe hiroepna saoemoer-oemoer nandangan kamasakatan.

Poeasa mimpin kana sabar, ti braj beurang nepi ka soeroep matapoë, sapoë djepoet kosong beuteung, peurih peudjit ngawajahnakeun nahan lapar, tikoro toehoer, wajahna nahan dahga. Tetela di dieu, sadjabana ti s a b a r teh aja deui batoerna nja eta i m a n. Da, saoepama henteu iman mah keur naon njabarkeun maneh tina lapar djeung dahga.

Poeasa mimpin manoesa di djero ngagoenakeun pikiranana djeung njeukeutkeun otakna. Sabab mingkin kosong beuteungna djeung banget laparna, mingkin loeas djeung tambah seukeut akal pikiranana. Dimana beuteung pinoeh nepi ka kamerekaan tangtoe teu bisa walakaja kana ibadah teu bisa ngalakonan, akalna teu poegoeh, pikiranana teu djalan djeung kapinteranana moendoer. Hidji djalma anoe loba dahar, loba nginoem, loba napsoe anoe maradjalela, harta-banda djadi pameulina; dina njiarna timboel roepa-roepa sifat moenkar saperti: kibir, hasoed, rija, dst., tah noe saroepa kieu nja tina beuteung keneh bae.

Perkara lapar Kangdjeng Rosoel parantos mentingkeun:

ما من عمل أحب إلى الله تعالى من الجوع والعطش

„Henteu aja pagawean noe leuwih dipikaasih koe Goesti Alloh ti batan lapar djeung dahga."

Pangandikana deui:

إن الشيطان ليجرى من ابن ادم مجرى الدم فضيقوا مجاري الشيطان بالجوع والعطش

„Berdjalanna Sjaithon di diri anak Adam lir berdjalanna getih, heurinan koe maraneh tempat djalan-djalanna koe lapar djeung dahga."

Sakabeh djalma anoe poeasa ngabogaan perasaan lapar djeung dahga kalawan babarengan. Waktoena bareng ti isoek nepi ka soeroep. Maka katjida saena oepami babarengan djeung ngamalkeun hikmat-hikmatna poeasa. Babarengan dina oeroesan kadoenjaan atawa kaacheratan.

Pangandika Kdj. Nabi Moehammad s.a.w.:

للصائم فرحتان اذا افطر فرح بفطره واذا لقي ربه فرح بصومه

„Pikeun anoe poeasa doea kaboengahan, boengah dina waktoe boeka djeung boengah papendak sareng dzatna Noe Maha Soetji."

Poeasa boelan Ramdhon sami bae sareng tihang tina sababaraha tihang kaislaman. Saha anoe ngalakonan saroea djeung ngoeatan adeganana dina agamana, komo oepami ngemoet kana parentahanaNa mah. فاقم وجهك للدين حنيفا.

Wiloedjeng boboran Siam

O. HOESAIN

Tjiandjoer, 1 Sjawal 1358.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:
Djrg. Soehari Lgno. 2868 f 1,60.
„ M. Djajadibrata Lgno. 2538 f 1,60.
„ R. Soemintapoera Lgno. 2163 f 1,60.
„ Tasaatmadja Lgno. 2990 f 1,60.
„ S. Sastrawidjaja Lgno. 890 f 1,60.
„ R. Mh. Anwari Lgno. 2494 f 1,60.
Sadajana kanggo kw. III+IV th. '39.
Djrg. H. M. Hoesen Lgno. 2286 f 2,50 kanggo kw. III-IV th '38 + kw. I-II '39.
Djrg. H. Mahmoed Lgno. 1348 f 2,15 kanggo kw. I-II-III th '39 acc.
Djrg. Soehandi Lgno. 1902 f 2,40 kanggo kw. I-II-III th '39.
Djrg. R. Abas Soemintapoera Lgno. 574 f 3,00 kanggo kw. I-II-III-IV th '38.
Djrg. O. Atmawiria Lgno. 2116 f 1,95 kanggo kw. IV th '38 + kw. I th '39 sareng f 0,40.
Djrg. Natawigena Lgno. 1127 f 1,80 kanggo kw. IV th '39 + kw. I th '40 + f 0,20.
Djrg. Djoemarma Lgno. 1028 f 1,60 kanggo kw. II-III th '39 sareng f 0,45.
Djrg. Md. Asmat Lgno. 3352 f 0,30 kanggo November '39.
Djrg. Md. Asmat Lgno. 3352 f 0,55 kanggo Dec. '39 sareng Silatoerahmi.
Djrg. A. Madjid Lgno. 3415 f 0,30 kanggo October '39.
Djrg. Adiwidjaja Lgno. 1198 f 0,80 kanggo kw. II th '39.
Djrg. H. Mh. Moesa Lgno. 1871 f 0,75 kanggo kw. IV th '38.
Djrg. Djajaatmadja Lgno. 2739 f 0,80 kanggo kw. I th '39.
Djrg. Wiraatmadja Lgno. 2741 f 0,80 kanggo kw. I th '39.
Djrg. R. Kd. Hardjadiwinangoen Bd. artos via Djrg. R. Martadisastra ka Djrg. R. H. M. Kosim f 2,50 pangaos Doeroesoel arobijah f 3,50 Minhadjoel abidin, katampi.
Djrg. Nji Wiwi Lgno. 3110 f 1,00 kanggo kw. III th '39 langkoeng f 0,20 sareng A. M. noe teu katampi teh nomer sabaraha?

Noe teu moendoet, teu diwaler.

Adm. A.M.

## PANGLERESKEUN.

Dina Lebaran-Nummer pagina 7 aja kalepatan saeutik dina silatoerahmina djoeragan Rd. Soenardi Arsodipoero, padamelanana teh sanes Klerk R. R., namoeng **„Commies R.R."**

Moegi djoeragan noe kagoengan kapentingan kersa ngahampoenten tina perkawis ieu kalepatan.

Henteu aja sanes anoe kateda sareng kasoehoen moeng sih haksami para wargi para ahli² A.M. choesoesna, oemoemna sadajana Moeslimin Moeslimah.

KAMSOE BRATAMIHARDJA
Talang-akar 1 Sjawal 1358. SARIMBIT



(BOBORAN SIAM).

زَيِّنُوا أَعْيَادَكُمْ بِالتَّكْبِيْرِ (رواه الطبراني).

Parapaesan lebaran-lebaran maraneh koe takbir.

الله اكبر، الله اكبر، الله اكبر

Samemeh ngadjoedjoet, ngagoear babaran hadits, bade njelang heula „njanggakeun samoedaja kalelepatan, ka sadaja para maos sareng para ichwan², moegia kersa ngahampoenten, rawoeh njanggakeun „wiloedjeng boboran Siam".

Papaesan, ramekeun lebaran teh koe ngalobakeun maos takbir, tawis oerang eling kana kaagoengan Maha Soetji, lahir batin moedji sjoekoer tina pirang² kani'matan noe dilimpahkeun ka oerang sarerea, koe Mantenna, dipasihan pandjang-poendjoeng pandjang joeswa, bisa noengkoelan ieu lebaran.

Koemaha ari Ki Salah? Ngaramekeun koe borobotna petasan, nongnang sadona doetdot mobilna pelesiran milir-moedik, lain sedja silatoerahmi, tapi midangkeun papakean, da eta tjenah, ari lebaran teh ngalelebar barang hartina.

Tah kitoe alesan Ki Salah mah. Ki Bener keukeuh njempad kana peta kitoe, margi lebet kana sifat tabdir tea, ngamonjah-monjah noe teu hade tea.

Atoeh mana boeahna siam teh, ongkoh hikmatna teh ngalesoe napsoe, sedeng sabadana nja eta dina lebaran geus diaboer deui.

Mani djigana teh, napsoe noe dilesoe tea, lain dilesoe, noe poegoeh mah, dikoempoel-koempoel sina gede tanagana ti awitan siam moela; sina metjah, midjah dina lekasan siam alias boboranana.

Tadi siam teh hidji alat panoempes gogoda rantjana sjetan, noemoetkeun oengeling ieu Hadits:

إِنَّ الشَّيْطَانَ لَيَجْرِى مِنِ ابْنِ اٰدَمَ مَجْرَى

الدَّمِ مِنَ الْعُرُوقِ فَضَيِّقُوا مَجَارِيَهُ بِالْجُوعِ

noe hartosna k.l. kieu:

Saenjana sjetan loeloempatanana di anak Adam teh, laloeasa pisan, saolah-olah tjara djalan getih mapaj oerat², djadi taroepekan djalandjalanna koe lapar (siam).

Sareng aja deui riwajat, jen si sjetan² teh, dina sasih Siam mah dirantean.

Sarehna Boboran Siam, teu aja sanes moeng hatoer kawiloedjengan, disarengan koe sih hampoenten sadajana anoe kasoehoen, tina samoedajaning kalelepatan ageng alit, doenja acherat.

MOESTARAM
sarimbit
Ond. Ankola 1 Sjawal 1358.

Koe ajana ieu Hadits timboel pertanjaan kieu: Ongkoh sjetan² dirantean, tapi naha pirang² djalma noe kagoda koe maranehanana dina sasih Siam teh!?!

Euh, kieu mitsalna: Ari sjajatin teh leuwih-leuwih bangorna, poeroenjoesna ti batan koenjoek, entong tjareking teu ditjangtjang, dina dirantena oge sarawelrawelna bae, komo ka noe ngadeukeutan, ibarat monjet noe dirante, ana meleng mah noe ngaliwat, tinangtos ngarangsangna, ngadjenggoet djanggot, njoeplak totopong, komo ka noe ngahadja ngadeukeutan mah.

Kitoe sarsilahna, parelena eta Hadits.

Koe margi sakitoe, ka soegri noe ngaraos karangsang koe eta noe dirante tea, enggal-enggal tebihan koe djalan tobat ti ajeuna sangkan teu tambah rongkah ngarangsangna dimana geus dioedar deui rantena eta satroe kaboejoetan teh.

الله اكبر، الله اكبر، الله اكبر.

Goesti Noe Maha Agoeng, Noe Asih tanpa wilangan, parantos ngadamel sasih Ramedon hidji sasih noe pinoendjoel langkoeng ti sasih-sasih noe sanesna. Di dinja mah estoe sagara gandjaran saintjak-intjak noe dipasihkeun ka noe siam, sanaos tina tingkah moebah, kajaning: sare atawa tjitjingna si noe siam (teu lemek) saroea djeung ibadah sami sareng maos tasbeh, soemawonten doegi ka prakna to'at mah, eta sadajana kaoengel dina Hadits, pasti ditikel-tikel pahlana.

Oentoeng anoe satoehoe, roegi noe lalawora teu ati-ati, Ramedon porot, teu oendak daradjat sampeureun di acherat.

الله اكبر، الله اكبر، الله اكبر.

Goesti Alloh Noe Maha Agoeng, Noe Waspada ka abdi-abdina, ka noe oentoeng ka noe roegi, miasih salalawasna.

Sanaos Siam parantos boboran, sanaos sagara gandjaran parantos bedah, koe kamoerahan Mantenna, goeroedag hikmatna boelan Sjawal, noe ngandoeng kaboengahan lebaran, rebo koe gandjaran njawalan.

Timbalan Kdj. Nabi:

مَنْ صَامَ سِتًّا مِنْ شَوَّالٍ فَكَأَنَّمَا صَامَ الدَّهْرَ.

Sing saha noe moeasaan genep poë ti boelan Sjawal saroea djeung poeasa saendeng-endeng.

Boelan Sjawal, sae kangge ngodoan ka noe kagoengan kodoaneun, noe teu loepoet tina pahla njawalan; ka noe teu kagoengan, djadi tambal kasaean anoe djedjeg tea (siam Ramedon) dina aja sontakna atawa kakiranganana, djabi pahlana.

**Moeh. NASOEHA (BOEN-JAMIN)**
**v/a Hoofd-mantri-pasar R. R.**
**dengan istri**
**SOEKAMANDI.**
**p. t. 1 Sjawal 1358.**

Doepi njawalan tea, waktosna ti kaping 2 doegi ka toetoegna sasih Sjawal bae, siamna noe genep dinten teh teu kedah ngaroentoej, malah sae dipaseloekkeun dapon teu ngalangkah sasih Sjawal bae.

Njawalan teh sami sareng saoem saendeng-endeng, sedeng saoem saendeng-endeng tea, toemoet oedjaring Hadits Nabi matak diraksa tina naraka.

Dina sasih ieu si noe ngaraos roegi dina Ramedon tea, aja kans ngoedag kaoentoengan gandjaran njawalan.

والسلام عليكم ورحمة الله وبركاته

Wiloedjeng boboran Siam!!

D. Dj.

1 Sjawal 1358.

Henteu aja sanes anoe kateda sareng kasoehoen moeng sih haksami para wargi para ahli[2] A. M. choesoesna, oemoemna sadajana Moeslimin Moeslimah.

DARMAATMADJA
V. O. Tjimahpar.

1 Sjawal 1358.

# TJARIOS PONDOK.

LEBARAN . . . . . . PANGGEUING

L e b a r a n teh pikeun kaom Moeslimin hidji waktoe noe katjida pentingna waktoe anoe dimoeljakeun, hidji sji'ar Islam, waktoe patepangna para wargi, mangsa sili andjanganana para ichwan, silatoerahmi sareng saterasna roepi-roepi kasaean.

Lebaran, pikeun djisim koering sorangan leuwih-leuwih pentingna, lantaran di dinja aja kadjadian anoe choesoes pikeun diri koering sorangan. Nja dina salahsahidji l e b a r a n i d i l f i t r i robahna kalakoean djisim koering. Nalika koering keur aja salilana dina ma'siat, nja dina poëan lebaran meunang panggeuing sarta teroes djadi ma'rifat djeung ibadat.

Soepaos ka para maos rada terang, mangga oerang teraskeun djoedjoetanana.

Djisim koering hidji djalma anoe kalebet kana kaom pertengahan, boh dina pangkat atanapi dina pangasilan. Namoeng kaajaan hiroep djisim koering kalintang djoengdjatna, samporet tjara noe taja pakeun; ari noe djadi marga lantaran, taja sanes lintang ti napsoe, napsoe noe diaboer, amproeng-amproengan teu dikadalian.

Mim pipitoe taja noe dilarang, imeut taja noe kaliwat, oenggal tempat kasorang, taja noe dikarikeun, roetjah, ma'siat geus taja hinggana.

Temahna roemah-tangga baroentak, djeung indoeng baroedak salilana pagetreng, taja halodo panjadapan; baroedak teu kaoeroes, teu poegoeh didikanana, lebar djeung bangkar, lantaran indoeng pakoesoet djeung bapa anoe salilana taja di imah.

Barang dina lebaran noe anjar kaliwat, biasa bae, koe noe sanes mah dianggo ngamalkeun roepi-roepi kasaean, namoeng koe djisim koering mah dipake ma'siat, kena-kena lebaran waktoe goembira, hajoh dipake ngadoe djeung ngoetjel kartoe, da poegoeh goembira djisim koering mah kitoe sipatna.

Harita tempat ngadoe kalintang tebihna anoe bade darongkap bandar[2] anoe karahot, geus katjipta koe djisim koering koemaha pirameeunana; anoe sakitoe djaoehna teu boeroeng didjoegdjoeg, ngabelaan karesepan.

Dina proengna ngadoe, waktoe ka sim koering teu merean hade, dasar keur naas, keur tiis diri, harita maen teh eleh, ongkos keur balik oge menta ti batoer.

Teu karasa deui peuting geus achir, teroes koering indit, balik ngaligintjing, hanteu mondok sakeredjep, ngadjoegdjoeg station, moeroe kareta soeboeh.

Kana waktoe inditna kareta api masih keneh aja satengah djamna, ti dinja koering dioek dina bangkoe diharoedoem koe samping lantaran katjida tirisna, djiga pisan djalma noe taja adjenna.

Koe lantaran toendoeh, harita koering ngalenjap, keur lelenjepan kadenge aja noe njarita, lagamna mah sada adjengan, keur njarios djeung rentjangna, dina bangkoe anoe perenahna teu djaoeh ti koering.

Ari ka adjengan teh koering mah teu resep, tapi harita mah ketjap[2] adjengan teh kana tjeuli koering arasoep, asa ngeunah kadengena.

Lahiranana ka rentjangna: Ajeuna teh lebaran?".

Walonna: „Soemoehoen".

„Tah, ajeuna oerang ngawangkong perkara anoe patali djeung lebaran, bari ngadagoan waktoe inditna kareta api".

+ „Oedjoek soemangga sedja dikoepingkeun pisan".

— „Ajeuna teh lebaran". Lahiranana „Lebaranteh waktoe goembira, tapi goembira kaom Moeslimin mah oelah kalalandjoan. Oemat Islam teh didamelna koe Goesti Alloh oemmatan - wasaton, hartina: oemat pertengahan, pertengahan dina sagala roepana, oelah kena-kena goembira, hajoh ngajakeun tatabeuhan, inoeman-keras, ngadoe djeung sabangsana.

Goembira kaom Moeslimin koedoe djeung adjeg pikir, koedoe insjaf, geuning dina goembira teh diperedih matja „takbir", koedoe eling kana kaagoengan Pangeran, anoe ngajoega sakabeh alam.

Goembira djeung adjeg pikir, goembira kalawan siger tengah, oelah djeung ngamonjah-monjah bahan, anoe sok ngamoebadirkeun teh tjeuk agama mah doeloerna sjetan.

Ieu patokan teh dilarapkeunana kana sagala roepa, sagala lakoe-lampah oerang koedoe dipikir; koedoe rikrikgemi dilarapkeunana kana balandja, kana doeit, kana dahareun, pakeeun, waktoe, nepi ka kana ibadah oge, katjida dilarangna kaleuleuwihi dina oeroesan ibadah.

Ieu patokan teh dilarapkeunana kana hiroep sewang atawa kana hiroep koemboeh, saroea bae.

Tjoba oerang larapkeun kana lebaran oerang ajeuna! Tjoba pikir djeung itoeng, tina lebaran bareto nepi kana lebaran ajeuna aja sabaraha poë? aja sabaraha djam djeung aja sabaraha menit?

Tiap-tiap detik sekon oemoer oerang ngoerangan sarta beuki deukeut kana panto maot.

Toeh! itoe lampoe noe njengtjelak katingali koe oedjang?"

„Soemoehoen katingal." Walon noe ditaros.

Koering beuki tjoeringhak, sarta bari teroes-teroes ngabandoengan tjariosan adjengan.

„Tah" Saoer adjengan neraskeun deui tjariosanana „Oemoer oerang oge teu beda ti eta lampoe, dina tiap-tiap sekon eta lampoe minjakna ngoerangan, nepi ka saatna pisan, geus saat mah tangtoe pareum. Oemoer oerang teu beda ti kitoe, geus nepi kana waktoena, gelentjeng bae, teu geseh satoendjang beas.

Tah, naha rek diantep bae waktoe teh sina lebar?

Pirakoe. Atoeh oelah dimonjah-monjah!

Dina lebaran teh oerang koedoe tjara noe dagang, noe dagang noetoep boekoe, njieun balans, lakoe-lampah oerang anoe aloes, anoe bakal ngoentoengkeun di acherat, koe oerang koedoe diteroeskeun, diamalkeun, malah djeung ditambahan, sabalikna anoe goreng, anoe bakal ngaroegikeun di acherat, koedoe ditoengtoet dipitjeunan . . . . . ."

Ieu tjariosan adjengan kapegat koe waktoe, ngan kari lima menit deui kana indit kareta api.

Ketjap-ketjap adjengan anoe tadi tingselesep arasoep kana angen, meulit kana ati, njangreud pageuh moal oedar deui. Kabatinan sim koering lir ibarat noe keur hees; ngoelisik digeuingkeun koe ketjap-ketjap adjengan.

Ti lebaran harita djisim koering eling, ninggalkeun sakabeh ma'siat, ngamimitian ngalampahkeun sakabeh ibadat.

Roemah-tangga djadi tengtrem, aman, teu aja patjektjokan, baroedak saleger, kaoeroes lahir batinna. Ridjki saeutik mahi, rea njesa.

Koe lantaran dina hiroep sapiri-oempi sim koering ngarasa toemaninah djeung tengtrem, nja teu woedoe, sim koering bisa ngahontal amal djariah anoe manfaat pikeun hiroep koemboeh kaom Moeslimin.

Sareng adjengan anoe moekakeun hate sim koering, teu petot[2] ngajakeun perhoeboengan, malah ajeuna oge sapiri-oempi bade djarah lebaran, bade . . . . . . silatoerahmi.

„F a n t a s i N. A."

## Siapakah jang berhak bersoeka-raja pada hari Lebaran?

الله اكبر، الله اكبر، الله اكبر.

Apabila boelan Poeasa telah lampau, maka datanglah hari Leberan, dimana kita orang Islam bersoeka-raja. Soedah tepat dan pantas sekali kita bersoekaraja itoe, sebab kita soedah menetapi koewadjiban kita, jang boekan ringan, ja'ni berpoeasa seboelan lamanja.

Boekan ringan, kata saja, sebab dalam waktoe berpoeasa itoe, banjaklah godaan-godaan jang mengoelilingi kita, baik godaan dari mereka jang anti-poeasa, maoepoen godaan dari nafsoe kita sendiri. Bahagialah mereka jang telah mengerdjakan Poeasa dengan sempoerna. Dan roegilah mereka jang berboeat ma'sijat dalam boelan Poeasa, roegi dan tjilaka doenia achirat.

Mengingat akan banjaknja orang Indonesia jang makan minoem ditepi djalan, walaupoen dalam boelan Poeasa, maka saja tida' pertjaja sama sekali, bahwa ra'jat Indonesia itoe jang sebagian besar tergolong orang-orang jang berigama Islam. Sepandjang faham Islam, maka jang diseboet orang Islam itoe ialah orang jang memboenjikan sjahadatain, sholat, mengeloearkan zakat, berpoeasa pada boelan Ramadan dan pergi hadjdji apabila berkoeasa. Baikpoen dalam Qoerän, maoepoen dalam Hadits, sekalipoen dalam Hikam atau Moendjijat, sama sekali tida' ada keterangan jang menjeboetkan, bahwa jang diseboet orang Islam itoe jalah orang jang mengoetjap sjahadatain koetika maoe kawin atau maoe dichitankan.

Tetapi entah apa sebabnja orang-orang jang hanja dapat mengoetjap sjahadatain itoe soedah diberi gelaran „orang Islam?" Padahal mereka itoe tida' maoe sholat, tida' maoe zakat, tida' maoe poeasa, malahan kadang-kadang dengan tida' maloe-maloe memakan daging babi, berzina, minoem arak, madat enz. (Ini semoea boekan barang jang haroes kita semboenjikan, tetapi barang jang haroes kita boeka dimoeka oemat Islam, agar soepaja mendjadi boeah fikiran).

Disini saja tida' akan menjeboetkan faedah-faedahnja poeasa, sebab boleh djadi akan memakan tempat jang banjak. Adapoen faedah-faedahnja poeasa itoe banjak sekali; jang terpenting, jalah, bahwa poeasa itoe dapat mengoeatkan Iman kita, menambahkan takoet kita kepada Allah, menambahkan ketjintaan kita kepada agama Islam, menambahkan ketjintaan kita kepada Achirat dan menambahkan takoet kita kepada siksa Allah, jang berwoedjoed Naraka, dimana orang kafir kekal didalamnja oentoek selama-lamanja, jang panasnja tida' terhingga, lebih panas dari seriboe matahari kita.

Boleh djadi sebabnja orang-orang jang ta' maoe sholat dan berpoeasa itoe, jalah karena mereka tida' takoet kepada Naraka.

Lebih tjilaka lagi, jang Ahmadijah Lahore memprogandakan, bahwa dikemoedian hari semoea ahli neraka akan naik sorga. Tentoe sadja andjoeran atau propaganda sematjam itoe akan membanjakkan ahli ma'sijat dan ahli doerhaka. Na'oedzoe billahi min dzalik!

Maka setelah boelan jang maha penting itoe laloe, maka kita dibolehkan bersoeka-raja pada hari Lebaran, sehabis bertakbir dan bersholat Hari Raja. Begitoe djoega kaoem fakir miskin toeroet bersoeka-raja, sebab telah menerima zakat fitrah dari saudaranja kaoem Moeslimin jang mampoe.

Alhamdoelillah, bahwa tentang membagikan zakat fitrah kepada fakir miskin sekarang ini soedah moelai diorganisatie.

Tetapi anehnja, jalah bahwa mereka jang tida' maoe sholat dan poeasa itoe toeroet bersoeka-raja djoega, sehingga mengganggoe orang[2] Islam. Soeara petasan, soeara gamelan, soeara tajoeb + tandaknja + orang-orangnja jang minoem whisky atau jenever enz., semoea ini mengganggoe orang[2] Islam jang sedang mengagoengkan nama Toehan.

Kema'sijatan sematjam itoe sesoenggoehnja haroes dilinjapkan pada Hari Raja Islam.

Sebeloem saja menoetoep karangan saja ini, saja minta maaf tentang perkataan-perkataan saja dalam A. M., jang boleh djadi menjakitkan hati saudara[2]. Dan karena saja tida' dapat mengoendjoengi saudara-saudara ahli A.M. pada Hari Raja ini, maka karangan inilah wakil kedatangan saja, isteri dan anak saja.

الله اكبر، الله اكبر، الله اكبر

من العائدين الفائزين

Wassalam,

Isdito.

———

Piterang ti redactie:

Oepami seueur karangan ti loear, karangan-karangan anoe katampi ti vaste medewerker sok ditahan, sakoer noe sakinten moal djadi basi mah. Djadi, djoeragan mah teras bae ngintoenan sanadjan noe parantos dikintoen teu atjan dimoeat oge.

## Ngawalon Silatoerahmi.

Ka sadajana djoeragan sareng para ichwan, anoe sami ngintoen serat boboran, boh anoe persoonlijk atanapi ka Adm., diwaler di dieu bae, henteu dikintoen sewang-sewang, margi seueur teuing.

Ngahatoerkeun wiloedjeng boboran Siam. Sawangsoelna moegi para djoeragan kersa ngahampoenten samoedaja kalelepatan, moegi oerang sadaja tinemoe rahmat Maha Kawasa.



— RINGKESNA SOLAT LEBARAN —

1. Solat doea lebaran teh hoekoemna soenat moeakkad.

2. Mimiti mandjing waktoena dimana geus meletek panonpoë kira[2] poekoel $6^{1}/_{4}$

3. Beakna dimana lingsir panonpoë, kira[2] poekoel 12.

4. Afdolna (oetamana) dibardjamaahkeun di masigit iwal lamoen pinoeh; leuwih afdol di tegalan.

5. Bilangan rokaatna ngan doea tjara Djoemäh.

6. Dina samemehna teu soenat Qomat, ngan koedoe aja anoe ngagero koe ketjap „assolatoe djamiäh".

7. Dina rokaat kahidji koedoe takbir 7 kali, dina rokaat kadoea 5 kali.

8. Dina antara eta takbirot koedoe matja tasbeh anoe segatna

سُبحَانَ اللهِ وَالحَمْدُ ِللهِ وَلاَ اِلهَ اِلاَّ اللهُ وَاللهُ اَكبَرُ

9. Lamoen poho takbir anoe 7 atawa anoe 5 teu koedoe dibalikan deui, lamoen geus kaselang koe fatihah mah.

10. Anoe djadi imam koedoe matja Sabbihisma dina rokaat kahidji, djeung Hal-ataka dina rokaat anoe kadoea.

11. Soenat doea choetbah dina sabadana solat, kalawan make takbir 9 kali dina choetbah anoe awal, 7 kali dina anoe kadoea.

12. Segatna takbir noe pondok nja eta

١. الله اكبر الله اكبر لا اله الا الله
والله اكبر الله اكبر ولله الحمد.

٢. الله اكبر كبيرا والحمد لله كثيرا فسبحان
الله بكرة وأصيلا، لا اله الا الله والله اكبر
الله اكبر ولله الحمد.

13. Soenat takbir dina maleman doea lebaran sarta ditarikkeun, boh di masdjid[2] atawa di saimah-imahna atawa di pasar[2] djeung di djalan[2], ti soeroepna panonpoë maleman lebaran nepi ka asoepna si imam ka pangsolatan rek prak solat.

14. Dina lebaran Rajagoeng soenat takbir dina saban bada solat 5 waktoe, nepi ka beakna poë tasjreq(يوم التشريق) anoe tiloe (asarna poë Djoemäh, lamoen lebaranana poë Salasa Q. I.

15. Taja halanganana awewe miloe solat lebaran, asal oelah tegep roepana djeung oelah beberendjen. Lamoen boga salaki, koedoe meunang idin ti salakina.

Nja kitoe deui nini² anoe rek miloe solat lebaran teu meunang make badjoe aloes dj. teu meunang make seuseungitan.

16. Dalilna soenat solat doea lebaran, nja eta dawoehan Alloh Ta'ala dina al-Qoeränoelhakim (فصل لربك وانحر) anoe dimaksad tina ieu dalil teh netepan lebaran Rajagoeng. Tjek sapalih kaol, lebaran anoe ngawitan dinetepanan koe Kdj. Rosoel teh, lebaran poeasa.

17. Dalilna soenat takbir, nja eta dawoehan Alloh Ta'ala dina Alqoeränoelhakim:

وَلِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلَى مَا هَدَاكُمْ

18. Ichtilaf Madzahiboel arba'ah dina kaajaan solat doea lebaran. Tjek Sjafei djeung Maliki soenat. Tjek Hambali fardoe kifajah. Ari tjek Hanapi mah fardoe 'aen.

19. Ti zaman djahiliah oge geus aja poë rijaja teh, anoe diparake soekan², soesoerakan koe kaom Arab, tapi anoe katjida patoekang-toekangna djeung agama Islam, disebatna poë naeroez djeung poë mahrodjan.

Dina sabada timboel tjahjana Islam eta poë rijaja anoe doea teh diganti koe doea lebaran, Rajagoeng djeung lebaran Poeasa.

Dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

قد أبدلكم الله خيرا منها يوم الاضحى ويوم الفطر

Soendana: Alloh Ta'ala geus ngaganti pikeun maraneh anoe leuwih aloes ti manan naeroez djeung mahrodjan nja eta poë lebaran Rajagoeng dj. lebaran Poeasa.

M. S. Qoerowi.

---

KATERANGAN

## SOERAT AROAITAL,

nganggo dilagoekeun, Pangkoer.

بسم الله الرحمن الرحيم

1. Naha maneh enggeus terang, أرأيت
di boektina Dzi joekadzdziboe biddin, الذى يكذب بالدين
noe diseboet sok wawadoel,
ngabobohong agama?
Toeh da kitoe, sok giroek ka noe
pahatoe, فذلك الذى يدع اليتيم
soengkan njoembang sandang pangan,
kadaharan ka noe miskin.
ولا يحض على طعام المسكين.

2. Djoerang naraka Djahannam, فويل
ditjawiskeun pikeun tempat Moesollin, للمصلين
noe sok solat bentjlang-bentjloeng,
الذين هم عن صلاتهم ساهون
poepoedjieun, tjetaan, الذين هم يراؤن
toeroeg-toeroeg koe emboeng
pisan toetoeloeng, ويمنعون الماعون
ka noe meunang kasoesahan,
sanadjan koe boeboek leutik.

M. a.




### TINA BAB PITRAH KENEH.

1. Saha ari noe diseboet Amil dina kitab Islam?
2. Ari barang djakat pitrah meunang didjoeal memeh dibagikeun ka noe pinampaeunana engke dibagikeun doeit ladangna.
3. Na enja, oekoeran pitrah teh ngan 2,5 liter. Sawareh anoe njarioskeun henteu tjoekoep sakitoe teh koedoe 4 liter.

Njoehoenkeun diterangkeun!

### WALONAN.

1. Noemoetkeun kitab Mahalli sjarah Minhadj djoez III katja 196, dina bab Kismoessodakot:

Noe diseboet Amil teh kieu:

1. Sa'i (ساع), toekang pintjig ka di-toe-ka dieu, neangan djakat tea.
2. Katib (كاتب), toekang noelis-keunana, djoeroetoelis djakat.
1. Kosim (قاسم), toekang ngabagi-bagikeunana.
1. Hasjir (حاشر), toekang ngoempoelkeun anoe baroga doeit djakataneun.
5. Hafidz (حافظ), toekang ngadjaga barang djakat tea.

Djaba ti eta kaasoep kana pangkat Amil keneh sakabeh pangbantoe anoe kaseboet bieu, saperti: toekang ngitoeng, toekang naker, nimbang djeung salianna.

لا القاضى والوالى والامام

Tatapi: Kodi (Panghoeloe), Wali (wakil radja), Imam (radja) eta anoe 3 pangkat teu kenging nampa djakat pitrah.

Bagian arandjeunna mah tina خمس الخمس.

Di oerang mah tina kas nagri anoe pikeun oemoem, da ari doeit djakat pitrah mah aboes kana kas nagri pikeun woengkoel moestahik anoe 8 perkara tea bae,

2. Kaoengel dina kitab Anwar الانوار djoez I katja 155:

وَلَا يَجُوزُ لِلْامَامِ وَالسَّاعِى بَيْعُ الزَّكَاةِ إِلَّا لِضَرُورَةٍ كَالْاشْرَافِ لِلتَّلَفِ أَوْ خَطَرِ الطَّرِيقِ أَوِ الْاحْتِيَاجِ إِلَى مُؤْنَةِ النَّقْلِ

Boh Imam, boh Sa'i, henteu meunang ngadjoeal barang djakat, anging karana daroerat, saperti kieu:
1. barangna sieun roeksak, meureun lebar.
2. salempang di djalan, bisi aja anoe ngabegal, djsl.
3. aja kaperloean keur ongkos mawana, djadi didjoeal pikeun ongkos tea.

Terasna 'ibarat:

وَلَوْ كَانَ الْوَاجِبُ شَاةً أَوْ غَيْرَهَا لَمْ يَكُنْ لِلْمَالِكِ وَلَا لِلْامَامِ بَيْعُهَا وَقِسْمَةُ الثَّمَنِ عَلَى الْمُسْتَحِقِّينَ بَلْ يَجْمَعُهُمْ وَيَدْفَعُهَا إِلَيْهِمْ أَوْ إِلَى وَاحِدٍ مِنْهُمْ بِإِذْنِ الْآخَرِينَ أَوْ مِنْ غَيْرِهِمْ بِإِذْنِهِمْ

Lamoen barang djakat teh geuning domba atawa naon bae; tah eta domba keur djakat tea, boh koe noe bogana, boh koe kawasa nagara teu meunang didjoeal, dibagikeun ladangna ka moestahikna, tapi koedoe djinisna bae dibikeun ka moestahikna sanadjan loba, koempoelkeun bae.

Ari dibikeunna ka sarerea, sakoer moestahik. Lamoen rek dibikeun ka saoerang, koedoe kalawan idin moestahik sedjen. Sanadjan ka anoe sedjen oge ari kalawan idin moestahik mah, teu aja halanganana.

Pendekna: barang djakat teh teu meunang didjoeal, anging karana daroerat. Ari daroerat mah, teu aja halanganana.

الضَّرُوْرَاتُ تُبِيْحُ الْمَحْظُوْرَاتِ

Daroerat teh sok ngawenangkeun anoe asal haram; oelah dadaroeratan!

3. Kana oekoeran mandjing pitrah, ari ngan sakadar anoe dadangoe tarak mah tangtoe bae moal kagoengan kajakinan. Da koedoe ngitoeng koe andjeun, kakara moal kaget.koe panggebah batoer.

Ari ngitoengna teu bangga, ieu bae toetoerkeun itoengan A. M.

Koedoe diitoeng koe andjeun, oelah ngan semet dibatja, da itoengan babari ieuh, asal patokan-patokanana bae dielingkeun. Kieu geura:

Noe mashoer di oenggal kitab pakih oekoeran tjai doea koelah, dina wadah atawa bak pasagi.

Bak tjai doea koelah teh, pandjangna koedoe $1^1/_4$ asta, roebakna $1^1/_4$ asta, djero $1^1/_4$ asta.

Ari 1 asta = 48 cm. Eta asta anoe ditetepkeun koe Imam Nawawi, noe njarioskeun oekoeran Ka'bah ti roekoen Sjami ka roekoen Iroqi aja 21 asta.

Barang diboektikeun koe meter aja 10,03 meter.

Atoeh ari dibagi teh gorehel bae 48 cm koerang, diboeleudkeun 48 cm.

Patokan I koedoe eling:

1 asta = 48 cm.

$1^1/_4$ asta = 60 cm = 6 dm.

$1^1/_4$ asta$^3$ = 6 × 6 × 6 dm$^3$ = 216 dm$^3$ = 216 liter = 216 kg.

Ajeuna damel patokan II koedoe eling deuih:

Tjai doea koelah = 216 liter beuratna 216 kg.

Kaoengel deui di oenggal kitab pakih, jen: tjai doea koelah teh beuratna 500 ratal Bagdad.

Atoeh 1 ratal Bagdad teh tinggal ngabagi bae, 216 kg : 500 = 432 g.

Oerang damel patokan III

1 ratal Bagdad = 432 g = 432 ml.

Kaoengel dina pakih: Wadjibna pitrah teh saoerangna 1 so' ( صاع ), nja eta 4 moed; ari 1 moed $1^1/_3$ ratal Bagdad.

Atoeh 1 moed teh $1^1/_3$ × 432 g = 576 g = 576 ml = 576 cc.

1 so' atawa 1 koelak = 4 × 576 = 2304 g = 2304 ml = 2304 cc.

Djadi teu sak deui 1 koelak teh, malah koerang ti $2^1/_2$ liter, da ngan 2304 ml. Atoeh netepkeun 1 koelak = $2^1/_2$ liter geus djeung ihtijat.

Noe njarioskeun, 1 koelak = 4 liter, eta salah. Benerna 1 koelak = 4 moed; 1 moed = $1^1/_3$ ratal; 1 ratal = 432 g.

Djadi 1 so' teh bener 2304 ml koe ihtijat:

1 koelak pitrah = $2^1/_2$ liter.

M. a.

## TJARIOS PONDOK.

### BAGDJA NOE TEU DISANGKA-SANGKA.

(Berkahna Lebaran).

— „Engkang! koe naon ngan hoeleng djentoel bae? kawas aja noe keur dimanahan paroman Engkang, ti tadi roepi noe soeka sedih" saoer hidji istri ka tjarogena.

× „Ah teu koe naon² Jam," walon Djoeragan Atjep Kamil ka geureuhana, tapi bangoen reuwas. „Enja aja anoe keur dipikiran tea mah, tapi lain barang model, ngan pikeun Engkang mah sok ras ka djaman baheula: Geura oerang pikiran lanan soennatoelloh dimachloekna, kabeh berdjalan kalawan beres teu aja koetjiwana, beuki jakin kaadilan, kabidjaksanaan kaloehoengan dat noe moerbeng alam teh, taja hidji machloek boh di daratan boh di laoetan anoe kasingsalkeun, kabeh teu kaloear tina elmoelloh, noe soleh digandjar kasaean, noe djahat dibales kaawonan. Ret kana kaajaan alam sakoeriling boengking, kabeh model, loetjoe kabeh ngandoeng hikmat djeung manfaat. Ana dilenjepan sihoreng sagala roepa aja lalawananana, beurang sabalikna peuting, aja panas aja tiis, loehoer-handap, heg ditasaroepkeun kana kaajaan manoesa horeng nja kitoe deui, aja tjageur aja gering, aja bagdja aja tjilaka, aja beunghar aja malarat, eta kabeh noedoehkeun kana kasampoernaan djeung kana wahdanijatna Alloh s. w.

Moenggoeh dina ilmoe agama Islam, beuki djero ngoelikna beuki njata kasoetjianana, beuki tembong kasampoernaanana, njoekoepan kana hadjat manoesa boh kadoenjaanana boh kaacheratanana, jakin kalantipan kamoerahanana Goesti Alloh, njata kabodoan kasisipatanana djalma anoe salah tampa salah tarima.

Tihangna agama Islam, anoe sakitoe saeutikna ngan 5 kawadjiban, tapi sakitoe sampoernana, ngandoeng maksoed djeung hikmat anoe pohara pentingna; paingan bangsa deungeun anoe palinter ahli mikir, anoe teu kapangaroehan koe panjakit fanatiek loba pisan anoe geus kapintjoet koe Islam.

Lamoen oerang napakoeran poeasa, ngalakonan poeasa teh lir oepama oerang keur naraek kana Goenoeng Romadon, anoe loehoerna lalakon 30 poë, hese dj. tarahalna, poeas dahga djeung laparna, poeas gogoda rantjanana, lamoen seg koerang iman djeung kajakinan mah lapoer hamo aja noe bisa nepi kana poentjakna. Tapi ana djol teh ka noe didjoegdjoeg, adoeh anoe moal boa tea soeka boengahna, oeroet anoe sakitoe hese belekena, nandangan soesah djeung pajah, kari-kari manggih kasenangan, sifatna Lebaran, loebar sagala dosa-dosa, loebar tina kasedihan kaprihatinan, katjipta koe hate lebaran teh saroepi Taman-sari anoe resmi, tempatna halegar raresik, tjoer-tjor tjaina noe herang, boehbeh tangkal boeboeahanana anoe mareuhpeuj." Tapi Atjep Kamil bari tjoemalimba sasaoeran kitoena teh.

— „Noehoen, kahartos pisan," saoer garwana, „moeng aja anoe moal weleh² panasaran oepami Engkang teu kersa nerangkeun, margina saban Engkang ngedalkeun ketjap boelan Poeasa, sok reumbaj tjisotja, bangoen anoe pohara kagagasna. Kawasna sasih Siam teh kanggo Engkang mah ngandoeng hidji riwajat anoe penting anoe aja patalina sareng salira Engkang; sawangsoelna koe ketjap lebaran, Engkang bangoen anoe bingah?"

× „Jam! Saenjana Engkang teh ti bareto hajang ngadongengkeun lalakon Engkang keur leutik teh, tapi sieun matak ngadjadikeun hina ka Ijam, pedah ngadjodo ka pantar Engkang, anoe hina-dina tjatjah-koeritjakan. Heg regepkeun ari Ijam keukeuh hajang njaho mah.

Sawatara welas taoen ka toekang, di hidji desa aja hidji djalma teuing koe rara masakat, asoep kana paribasa, dahar isoek henteu sore, katelahna Hadji Moersjid. Pakasabanana ngadjoeal soeloeh, anoe hasilna tara langkoeng ti 2 pitjis, sedeng manehna teh nanggoeng tiloe djiwa, nja eta bodjona djeung 2 anakna, noe hidji lalaki kira oemoer 7 taoen, adina awewe oemoer 5 taoen. Moenggoeh kabalangsakan kaprihatinan maranehna geus teu koedoe ditjatoer deui, tangtoe koe Ijam oge kadjoedi, sakapeung mah maranehna dalahar sangoe beunjeur, atawa beuleum sampeu pais . . . loente (bakatoel)." Djrg. A. Kamil bangoen noe katjida kagagasna, roesras emoet ka djaman andjeunna keur alit. „Ijam! Hadji Moersjid teh asalna mah hidji soedagar batik, anoe kaseboet tjoekoep oge, boektina manehna make bisa moenggah hadji sagala, tapi doeka naon sababna noe matak nepi ka djatoh malarat kitoe, ngan anoe tangtoe mah manehna teh katjida rojalna teu bisa ngeureut mitjeun, da eta bae keurna moekti mah sakalieun meuli petasan keur anakna oge make aja welasna perak, . . . . Saenjana anakna teh lain doea tapi tiloe, ngan anoe hidji deui mah nja eta tjikalna kira-kira dina oemoer 10 taoen dibikeun ka sobat dagangna, ngaran Bah Taip.

Ti sabarang dibikeun nepi ka waktoe harita teu aja bedjana deui, naha hiroep keneh atawa maot. Hidji peuting djemplang-djempling, taja noe kadenge iwal ti sora gaang djeung beuntjeuh, koredjat bodjona H. Moersjid hoedang hariweusweus ngomong pokna: „Pa Hadji tah dangoekeun sada sora doelag ngadoerdoeran! boa-boa mepet saoem teh isoekan." H. Moersjid goegoep hoedang leos indit ka Amil, sadatangna bebedja jen enja poeasa teh isoekan, . . . . bari

hoemandeuar: Oerang mah ngan oekoer bisa niat, da rek djanari oge teu boga bekel." Isoekna H. Moersjid ngahoeroenbaloeng bari nangkeup toeöer dina golodog imahna, lantaran rek dagang soeloeh kapegat koe hoedjan, geus lain dikieu bae soesahna. Pasosore H. Moersjid datang ka imahna mawa beas saleter teri saboengkoes, doeka meunang pamere doeka meunang andjoek-hoetang. Lah Jam, geus lain tjaritakeuneun moenggoeh kaprihatinan kamasakatan manehna, ngan Alloh anoe oeninga, tapi papada kitoe maranehna teh bangoen anoe rarido pisan narima kana kadar toetoelisan, teu pisan aral-soebaha, kana nekanan kawadjiban agamana beunang disebatkeun tjepel oge. Moal ditetek kabeh ditjaritakeun Jam, teu koeat Engkang mah.

Barang dina lilikoeran boelan Poeasa, brek H. Moersjid gering pajah nepi ka teu bisa hoedang-hoedang atjan. Di dinja pamoestoengan pikawatireunana, diroengroeng koe kabingoeng, dirandjah koe kasoesah, dibeulit koe prihatin, kawasna moen teu dibarengan koe rahmatna Goesti anoe welas asih mah meureun geus maraot kalaparan. Tapi dasar Alloh anoe sifat rahman-rahim, teu ewedeun maparin djalan-djalanna rizki.

„Pa Hadji!" tjeuk bodjona bari mentjetan, „tjik atoeh geura damang, pilangbara kawas batoer teh, ganti papakean djeung sasadiaan kadaharan anoe raraos, atoeh oerang mah tjageur-tjageur, sing hawatos ka baroedak, adoeoeoeh. . . . . Goestiiii (bari tanggah ngatjoengkeun doea leungeunna) Toehankoe langkoeng oeninga kana kawaloeratan abdi Goesti, moegi Goesti maparinan rahmat sa. . . sa. . . . ." bloek njoeöeh bari tjeurik inghak-inghakan, H. Moersjid teu nembalan sakemek-kemek atjan ngan segroek deui bae tjeurik kawas boedak, tina bakating koe nalangsa, awak gering lieuk euweuh ragap teu aja . . . . . ."

Dina poëan L e b a r a n, H. Moersjid bisa maksakeun maneh ngiloe salat Lebaran, sadatangna ti masigit lain kawas batoer saroekan-soekan, tapi ieu mah kalah-ka leos bari mawa anakna, marak di soesoekan, maksoedna ngabebendjokeun sangkan anak-anakna oelah kabaritaeun koe babatoeranana anoe marake pakean sarwa weuteuh.

. . . . . . Sorena wantji lingsir panonpoë, . . . . reg hareupeun imahna hidji mobil eureun, djoet aja noe toeroen. 1 djadjaka make stelan gabardine aboe, dasina katoentjar mawoer latar hedjo, ditilik tina roman djeung pakeanana, anoe sakitoe gindingna mah tangtoe ngira sakoerang-koerangna anak noe kaja

— Poenten Pa Hadji toemaros manawi oeninga di boemina H. Moersjid ??

H. Moersjid meunang sadjongdjongan mah ngabetem bae teu ngawalon, bangoen anoe heran, bari ngawalon: „Teu aja doea-tiloe anoe ngaran H. Moersjid kadjabi ti Bapa."

— Ke, . . ke, . . ke, . . naha bapa oeninga baheula di ieu desa aja hidji soedagar batik anoe djenengan Bah Taip ?"

— Atoeh kantenan bae eta mah tilas babatoeran dagang, malah . . . . anak bapa oge anoe wastana Sobri dipoeloeng anak koe andjeunna.

Ti dinja eta boedak ngora teh, teu antaparah deui ngan gabroeg bae ngarontok ka H. Moersjid, tjeurik bari sasambat: „Adoeoeoeh njaah teuing, watir teuing, teu sangka satoengtoeng boeoek, baroek ieu bapa koering anoe sakieu balangsakna, prihatinna teh." Di dieu geus teu perloe ditjaritakeun moenggoeh kasoekaan, kaboengahan, kabagdjaan H. Moersjid saanak-bodjona, tangtoe koe ljam oge kagambar katjipta. Atjep Sobri teh nja eta poetra tjikalna Bapa Hadji Moersjid, ti barang ditjandak koe rama poeloengna ngoembara ka Betawi, teras disakolakeun doegi ka tjoetjoedna kenging Diploma ti sakola Handel.

Saparantos kira² doea taoen ti wangkid andjeunna kaloear ti sakola, teras ditilar poepoes koe rama poeloengna. Koe margi Bah Taip teu kagoengan poetra nja andjeunna (A. Sobri) anoe neraskeun daganganana, waktos papendak deui djeung ramana noe sadjati andjeunna parantos kagoenganeun hidji toko batik noe pohara ageungna, madjengna di Betawi.

Doea dinten ti harita Bapa H. Moersjid sabonorojotna ditjandak moelih ka Betawi, sarta raina anoe doea teras disakolakeun, anoe dina saat ieu, noe istri parantos kagoengan tjaroge ka soedagar kain di Pasar Senen Batavia. Noe hidji deui djanten hoofd der school sakola menengah di ieu kota, nja eta anoe ajeuna keur tjoemarita dj. N e n g M a r i a m.

T a m a t. A. A.

---

Ngahatoerkeun wiloedjeng boboran Siam
ABDULLAH AFFANDI
Bodjong-herang 1 Sjawal 1358.

---




Eukeur mah eukeur . . . . Aboeja teh, boga tabeat „awak beunang ngalesoe", dikoeah-kieuh koe noe lian teh ngan heug djeung mangga bae, sanadjan dipapaes koe „pasrah arit, sadrah tjongkrang" oge katoeroeg-toeroeg deuih keuna koe babasan pandaj teu boga bedog, boekti pisan dina oesoemna teh teu kabagean tempat midang, kasedekkeun koe anak intjoe.

Toer padahal geura . . . , noe poerah sasapoe di pabrik lain itoe lain ieu, Aboeja pisan. Noe poerah oema-ome dimana aja iris reudjeung botjor, lain si Dadap lain si Waroe, tapi si Aboeja tea. Noe boga malige pangtjalikan koelit domba, lain si Poelan lain si Kaslan, tapi si Aboeja nanakeran, tapi naha . . . . ari paloepoeh geus tjaang, koelit domba geus beunang moëan, bet lain didioekan koe Aboeja, tapi koe noe lian.

Sanadjan kitoe, Aboeja teh soeka bae, atoh bae, resep bae, masing rada ngaarit atawa njongkrang oge, da noe ngandihna anak intjoe, boejoet bao. Tjatjakan lamoen noe lian mah noe hajang ngandihna, engke heulaan, samemeh Aboeja nembongkeun d j o e r o e s djeung l a n g k a h m a t j a n mah, sabab ari direboet koe batoer mah, sanadjan Aboeja tangkoelak leuleus-awak oge, narah pisan, ari koedoe koemawoela ka oenggal sirah mah.

Kasoeka kaboengah Aboeja laladjo anak intjoe maridang koe silatoerahmi di djero pabrik anoe sakitoe pasedek-sedekna, djeung sakitoe paboro-borona pada sieun beakkeun dina amal djariah, geus teu aja oekoereunana, teu aja timbangeunana; leuwih pandjang batan djalan, lamoen rek dioekoer ka pandjangna; leuwih beurat batan wadja, lamoen rek ditimbang bobotna.

Sababna noe matak Aboeja sakitoe kekerebekanana dina laoetan noegrah, djaba ti noe tadi geus dipitjatoer teh deuih, eta . . . . koe sapedah anak intjoe dina t o e t o e p n a boekoe poëan lebaran, djiga tjararoekoel banjak oentoeng, zonder roegi.

Toetoep boekoe soteh, lain tjek Aboeja, tapi saoer djoeragan T j i p t a - R a s a, waktoe taswiran di gedong songko dina maleman t a k b i r. Kasaoeran ieu d j a g o t e h: „Dina poë isoek teh atawa dina malem ieu teh lir ibarat toekang oesaha dina tanggal 1 Januari, noetoep boekoena; djoemblah d e b e t n a ditjangkolong koe djoemblah c r e d i e t n a. Dimana aja sesana, nja oentoeng tea; tapi lamoen gede teuing panjangkolongna, roegi tea ngaranna. Oerang oge — saoer djrg. Tjipta teh — nja kitoe, koedoe noetoep boekoe oerang, perdjalanan ti Poeasa toekang nepi ka abis Poeasa ajeuna. Sakoer lakoe-lampah kahadean, amal ibadah ka Pangeran, ditoelis dina bagian kasboek beulah kentja nja eta d e b e t; sakoer warnaning kagorengan, lakoe pamasiatan, ditoelis dina beulah katoehoe nja eta bagian c r e d i e t. Toeloej g o e n g - g o e n g, sarta prak tjangkolongkeun djoemlah crediet kana djoemlah debet, dimana aja sesana, nja g a n d j a r a n tea, sarta dimana tekor, nja s i k s a a n hoekoemna."

Roepana bae, balitoengan anak intjoe noe maridang teh, pang diraraksoekan silatoerahmi oge, koe dapet oentoeng, ngagembol gandjaran, da boektina sinar pameunteuna sakitoe haroeripna.

Kitoe . . . . kongkloesi Aboeja, noe matak Aboeja noehoen sareboe gerah salaksa, b o e k a k e l e k m o n t j o r k e p e k.

Koemaha ari kasboek Aboeja ?

(Samboengeun).